# SIDEE LOO CAQLI BADAN YAHAY ILAAH HORTIISA

**Haddaba xigmaddu xaggee bay ka timaadaa?**
**Oo meeday meeshii waxgarashada?**
**Oo dadkana wuxuu ku yidhi, Bal eega,**
**Rabbiga ka cabsashadiisa ayaa xigmad ah;**
**Oo sharka in laga fogaado waa waxgarasho.**
**AYUUB 28:20, 28**



Rabbiga ka cabsashadiisu waa xigmadda bilowgeeda, Kuwa amarradiisa yeela oo dhammu waxay leeyihiin waxgarasho wanaagsan, Ammaantiisu weligeedba way waartaa. SABUURRADII 111:10

Markaasaan gartay in xigmaddu ay ka sii fiican tahay nacasnimada, sida iftiinku gudcurka uga fiican yahay. Wacdiyahii 2:13

Xigmaddu kuwa xigmadda leh way ka xoog badan tahay tobanka nin ee magaalada jooga. Wacdiyahii 7:19

Haddii midkiin xigmad u baahan yahay, ha ka baryo Ilaah, kan dadka oo dhan si deeqsinimo ah u siiya isagoo aan canaanan. oo waa la siin doonaa. Laakiin rumaysad ha ku baryo, isagoo aan shaki lahayn. Waayo, kii shakiyaa wuxuu la mid yahay hirka badda oo dabayshu kaxayso oo rogrogto. Ninkaasu yuusan u malayn inuu Rabbiga wax ka helayo. Laba nin laba qalbi lihi jidadkiisa oo dhan wuu ku qumman yahay. YACQUUB 1:5-8

Bal yaa dhexdiinna ah nin xigmad leh oo aqoon u leh? Shuqulladiisa ha ku caddeeyo dabiicadda wanaagsan, isagoo qabow xagga xigmadda ah. Laakiin xigmadda sare ka timaadaa horta waa daahir, dabadeedna waa nabad iyo qabow, oo in la aqbalo, waxaa ka buuxa naxariis iyo midho wanaagsan, oo aan eexasho iyo labawejiile lahayn. YACQUUB 3:13, 17

Rabbiga ka cabsashadiisu waa bilowga aqoonta, Laakiinse nacasyadu waxay quudhsadaan xigmadda iyo edbinta. Maahmaahyadii 1:7

Waxaa barakaysan ninkii xigmadda hela, iyo ninkii waxgarashada helaa. Maahmaahyadii 3:13

Wiilkaygiiyow, haddaad erayadayda aqbashid, Oo aad amarradayda ku qarisaan; Si aad dhegta xigmadda ugu dhigtid, Oo aad qalbigaaga waxgarashada ugu qabatid; Haddaad aqoonta ka daba qaylisid, Oo aad codkaaga waxgarashada kor ugu qaaddid; Haddaad iyada u doondoontid sida lacag oo kale, Oo aad u doondoontid sida maal qarsoon; Markaasaad garan doontaa Rabbiga ka cabsashadiisa, Oo waxaad heli doontaa aqoonta Ilaah. Waayo, Rabbigu isagaa bixiya xigmadda, Oo afkiisa waxaa ka soo baxa aqoonta iyo waxgarashada. Isagu kuwa xaqa ah xigmad buu u kaydiyaa, Oo kuwa qummanaanta u socdana waa u gaashaan. Isagu wuxuu xajiya waddooyinka garta, Oo wuxuu dhawraa jidka quduusiintiisa. Oo markaas waxaad garan doontaa xaqnimada, iyo garta, iyo caaddil; Haa, waddo kasta oo wanaagsan. Maahmaahyadii 2:1-9

Xigmad qaado, waxgarashadana yeel. Ha illoobin. Erayada afkaygana ha ka leexan. Ha ka tegin, oo iyana way ku ilaalin doontaa, Jeclow, way ku dhawri doontaa. Xigmaddu waa waxa ugu horreeya; Haddaba xigmadda qaado, oo wax kasta oo aad heshona waxgarashada ku yeel. Iyada sarraysii, oo iyana way ku dallici doontaa, Way ku maamuusi doontaa markaad iyada isku duubto. Iyadu waxay madaxaaga siin doontaa wax sharraxsan, Oo waxay kuu yeeli doontaa taaj ammaan ah. MAAHMAAHYADII 4:5-9

Rabbiga ka cabsashadiisu waa bilowga xigmadda, Oo kan quduuska ah in la aqoonsadona waa waxgarasho. Maahmaahyadii 9:10

Nacasku inuu xumaan sameeyo waa u sidii cayaareed, Laakiinse ninkii garaadka lahu xigmad buu leeyahay. Kan xaqa ah afkiisu xigmad buu ka soo baxaa, Laakiinse carrabkii qalloocan waa la gooyn doonaa. Maahmaahyadii 10:23, 31

Markii kibir yimaado, waxaa timaada ceeb, Laakiinse xigmaddu waxay la jirtaa kuwa is-hoosaysiiya. Kii caqli lahu deriskiisuu quudhsadaa, Laakiinse ninkii garaadka lahu wuu iska aamusaa. Maahmaahyadii 11:2, 12

Nin waxaa loogu bogi doonaa sida xigmaddiisu tahay, Laakiinse kii qalbigiisu qalloocan yahay waa la quudhsan doonaa. Maahmaahyadii 12:8

Kibir uun baa ku timaada, Laakiinse kii waanada xigmaddu waxay la jirtaa. Maahmaahyadii 13:10

Nacasnimadu waa u farxad ninkii caqlidaran, Laakiinse ninkii garasho lahu si qumman buu u socdaa. Rabbiga ka cabsashadiisu waa edbinta xigmadda; Oo sharafta waxaa ka horraysa is-hoosaysiinta. Maahmaahyadii 15:21, 33

In xigmad la helaa intee bay ka sii wanaagsan tahay in dahab la helo! In waxgarashada la helo, in lacag laga doorto. Maahmaahyadii 16:16

Kii xigmadda helaa naftiisuu jecel yahay, Oo kii waxgarashada xajistaana wax wanaagsan buu heli doonaa. Maahmaahyadii 19:8

Runta iibso oo ha iibin; iyo xigmad, iyo edbin, iyo waxgarashada. Maahmaahyadii 23:23

Kii xigmadda jecelu aabbihiis ka farxiyaa, Laakiinse kii dhillooyinka raacaa maalkiisuu lumiyaa. Maahmaahyadii 29:3

Usha iyo canaantu xigmad bay bixiyaan, Laakiinse ilmihii loo daayo hooyadiisuu ceebeeyaa. Maahmaahyadii 29:15